Ebèy Karen



# Yon wi ki konn monte mòn





Koleksyon Sanmba

CIDIHCA

# PREZANTASYON

Komatyouboulout

Timoun yo!

Gade yon ti liv! Li bèl pa vre? Sa ki mèt li? Men se pou nou li ye. Gade l byen. Vire paj yo youn apre lòt. Li sa ki ekri ladan l. Si nou vle tou, nou kapab mete koulè nou vle sou foto yo; epi tou, lè nou fin li l, nou kabap pale ti zanmi nou yo sou sa.
Pataje l ak yo.

Paran yo!

Ti liv sa a, se yon mwayen pou pèmèt nou pase yon bon ti moman ansanm ak pitit nou. Nou kapab rakonte l istwa a, nou kapab koute l lè l ap li, sitou si se yon timoun ki anba zaj, nou ka poze l kèk kesyon sou istwa l ap li a. Anfin, se yon mwayen pou nou chita fè ti konvèsasyon ak timoun yo.

Ti liv sa a se yon bon zouti ki byen fèt ak bon jan metòd. Pou yon ti moun byen devlope, pou li byen djanm, literati, nou vle di pa la tout ti kont, tout ti istwa ki fèt pou li, se yon bagay ki enpòtan anpil.

# REMÈSIMAN

Nap voye yon gwo kout chapo ak yon gwo kout Ayibobo pou ANBASAD KANADA ansanm ak Leta peyi Dayiti ki te pèmèt nou reyalize pwojè sa a :
" PRODUCTION DE LITTERATURE ENFANTINE CREOLE ."

Nap di tout moun ki te pote patisipasyon pa yo nan konkou sa a yon gwo mèsi tou : tankou moun ki te ekri tèks yo, ak moun ki te fè desen yo. Yon gwo mèsi tou pou ekip ki te fe selèksyon tèks yo. Yon lot gwo chay mèsi pou tout moun ki te bay tan yo pou travay sa a te rive reyalize tout bon vre.

Nou remèsye COMMUNICATIONS AZUL ki pèmèt itilize kèk materyèl teknik pou fè travay la.




Contes pour enfants en créole X
Collection Sanmba
Soeurs de l'école Ste-Croix
Milot, HAÏTI W.I.

**Données de catalogage avant publication (Canada)**

Ebèy, Karen
Yon wi konn monte mòn
(Koleksyon Sanmba ; Liv nimewo 10 )
Pour enfants.
ISBN 2-89454-004-3
I. Frantz, Jean Bathiste.
II. Soeurs de Sainte-Croix.
III. CIDIHCA.
IV. Titre.
V. Collection.
PZ90.C73K37 1995 j843 C95-940278-0

Dépôt légal 1er trimestre 1995
Bibliothèque nationale du Québec
ISBN 2-89454-004-3



*Imprimé au Canada*

# Yon wi ki konn monte mòn

Moun ki fè desen yo se
**Jean Bathiste Frantz**

Moun ki ekri istwa sa a se
**Ebèy Karen**



**SÈ SENT KWA AYITI**



Yon jou madi, Pyè leve douvan jou. Ayè swa, li te mare kabrit li a byen lwen, epi li bezwen al chanje l plas anvan l al lekòl.





Fò li sòti bonè pou li gen tan retounen lakay li, pou li bwè yon ti kafe avan li derape pou li ale lekòl.
Pyè kouri san pran souf li monte mòn nan.
Menm si li difisil pou li leve bonè chak maten, Pyè renmen kabrit la, alò, li leve san pwoblèm. Papa l te achte kabrit la pou li depi ane pase. Kabrit la gen tan bay Pyè yon rapò de (2) ti kabrit, e kounyèya li plenn ankò.
Pyè monte mòn nan byen vit. Men, lè li rive kote li te mare ti zanmi li an, li pa wè l. Pyè pa kontan menm ! Li deja wè l ap anreta pou lekòl.



Pyè komanse swiv tras kòd ti kabrit la. Li pa t ko fè ven pa, li jwenn yon gwo bonga nan mitan wout la. Bonga sa a preske pa t nòmal, tèlman li te gwo. Li te gen menm fòs ak yon ti chen. Kè Pyè sote. Li pa konnen sa pou li fè. Men, menm si li pè bonga a, li avanse, li pwoche epi li di :
« Bonjou, Frè Bonga .



**Kouman ou pase lannwit la ? »  Bonga a reponn ak yon vwa byen fò :**
**« Mwen byen, ti gason.  Kisa w ap  fè byen wo sou do mòn nan ? »**
**Pyè reponn li :**
**« Kabrit mwen pèdi. Eske ou pa t wè li pase bò isit la ? »**
**Kè Pyè ap bat byen vit.**



Je bonga a soti men gwosè, li gade Pyè epi li di :
« Wi, mwen te wè kabrit la pase epi mwen konnen ki kote li ale. Men, anvan mwen di w anyen, mwen gen yon sèvis pou mande w. »
« Wi, Frè Bonga, ou mèt mande mwen. »
« Mwen wè po mwen byen lèd. Gade tout bouton sa yo ki sou li. Mwen te eseye pale ak yon bèl ti fi bonga. Li di, li pa p marye avèk mwen paske mwen twò lèd. Mwen tande yo gen yon pomad yo vann nan mache a ki ka fè po mwen byen dous e byen swa. Si m ta jwenn pomad sa a, ti dam lan ta dakò avè m kanmenm.
Si m di w ki kote kabrit la ye, eske ou ta achte pomad sa a pou mwen ?... M ap tann ou isit la, demen maten, menm lè a. »
« Wi, Frè Bonga, ou mèt konte sou mwen. Ou konnen, m renmen kabrit la anpil ! »





« Oke ! Pou w jwenn kabrit la, swiv ti chemen an jis ou rive sou tèt mòn nan.
Wa jwenn kabrit la anba pye mango fil ki sou tèt mòn nan. »



Frè Bonga kite Pyè pase, Pyè kouri jis li rive anwo nèt. Li jwenn pye mango fil la. E se vre, ti kabrit la te byen la. Pyè kontan wè li. Lè Pyè gade pi byen, li wè de (2) ti kabrit ansanm avèk manman kabrit la. Li sezi men li kontan anpil. Pyè mare manman kabrit la e li gen lide retounen nan apremidi avèk yon lòt frè li pou pote ti kabrit yo lakay li pou mare yo devan pòt la.
Ti kabrit yo toujou twò piti pou mache pou kont yo. Pyè desann mòn nan byen vit. Men li wè lè pou li ale lekòl deja pase e li santi li wont pou ale anreta.



Lè Pyè rive lakay li, manman l preske fache avè l. Li mande l sa k te pase. Pyè kòmanse rakonte tout sa li te wè e tout sa li te di avèk Frè Bonga. Manman Pyè pa kwè nan sa Pyè ap rakonte l la. Li di l : « Ou mèt anreta, se pou w ale lekol la kanmenm ! » Pyè kouri touswit. Li pa menm gen chans bwè yon ti gout kafe.



Pyè chita lekòl la tout jounen an l ap grate tèt li. Li santi li gen yon gwò pwoblèm. Li bezwen jwenn pomad la pou Frè Bonga, men li pa gen senk kòb e li konnen pa gen pyès moun ki va kwè gen yon bonga ki ka pale e ki gen fòs yon chen. Men Pyè se yon ti nèg lespri... Li te vini lekòl avèk yon gwo bout kann anana ki tẹ byen long. Pyè koupe kann nan ti bout, epi li pale ak ti zanmi li yo.



Li vann chak bout kann yon bon pri.
Se konsa, lè lekòl lage, Pyè genyen yon goud nan pòch li.

Avan li retounen lakay li, li pase nan yon ti boutik. Li esplike mèt boutik la : « Manman m te mande m pou m achte yon pomad pou li. Se yon pomad pou fè po li byen bèl e byen swa ».

« A, wi, m konnen ki pomad, men li !
Li koute yon goud. »

Pyè si tèlman kontan, li kouri, li kouri pou rive lakay li byen vit. Lè l rive, manman l di :
« Pyè, men sa m kite pou w, yon ti bannann ak kalalou. Vin manje ! » Atout Pyè byen grangou, li di :
« Mèsi manman, m ap vini touswit.
Men anvan sa mwen gen pou m al fè yon ti komisyon. »





Lè Pyè rive kote li te jwenn avèk Frè Bonga a, li pa wè li. Pyè kòmanse poze tèt li kesyon :
« Kisa m ap fè si m pa jwenn zanmi m Frè Bonga ankò ? »
Pyè fè yon ti rele :
« Frè Bonga, Frè Bonga, kote ou ye ? »



Aprè yon ti moman, Pyè tande vwa bonga a : « Men mwen ». Frè Bonga t ap dòmi nan yon twou toupre rasin yon gwo pyebwa. « Poukisa ou vini lè konsa ? Eske ou pa konnen se lajounen bonga yo dòmi ? »
Pyè reponn :
« Mwen jwenn pomad la pou wou, e mwen te vini avèk li ».
Frè Bonga kontan, li kontan. Li fè yon ti danse e li ri tèlman li kontan :
« Monchè, ou rann mwen yon gwo sèvis. M pa p janm bliye w. Ou mèt sèten, m ap envite ou nan maryaj la. Kounyèya m ap gen tout chans avèk bèl ti dam nan ! »

Yo fè yon ti pale toujou e apre sa Pyè desann mòn nan e li tonbe nan manje bannann ak kalalou. Fwa sa a li deside pa di manman l anyen sou istwa Frè Bonga, paske li pa vle pou manman l rele dèyè l ankò.

Koleksyon Sanmba




MIZÈ YON TI BOURIK

BYEN KONTE MAL KALKILE

SAFIRA, MAN ZARIBA AK MÈTRÈS LASIRÈN

YON CHEVAL BLAN SAN PARÈY

YON TI KABRIT MÈG, MÈG, MÈG...BÈÈÈÈÈÈ...

ZAFÈ BOURIK

RANJE KOUVÈ

ANN LOUVRI JE NOU ANN LOUVRI LESPRI NOU...

LATÈ SE RICHÈS

YON WI KI KONN MONTE MÒN



*SÈ SENT KWA*

# YON WI KI KONN MONTE MÒN



**Yon bèl ti istwa**
**Yon istwa tout granmè ak tout granpè**
**ap kontan pou yo li**
**ansanm ak pitit pitit yo.**


Koleksyon Sanmba

SE CORINNE NYARI AK CHRISTIAN NAEGELE
*ADÈLE ART PRODUCTIONS*
KI REYALIZE CONCEPTION GRAPHIQUE MAQUETTE
ANSANM AK DÉSIGN POU LIV SA A